# РЕДАКЦЫН БОДЛОГО

## 1. ЗОРИЛГО

Энэхүү редакцын бодлогын зорилго нь "Медиа Групп" ХХК-н медиа сувгууд болох телевиз, вэб сайт, фм радио болон олон нийтийн хуудсуудаар (Facebook, Twitter, YouTube, Instagram) (цаашид хамтад нь Редакц гэх) цацагдах нэвтрүүлэг, мэдээ мэдээлэл болон бусад агуулгыг бүтээх, нийтлэх, нэвтрүүлэхэд баримтлах зарчим, байгууллагын үнэт зүйлс, зайлшгүй шаардлагатай удирдамж, чиглэлээр хангахад оршино.

Уг нийтлэлийн стандартыг хэвлэн нийтлэх үйл ажиллагаанд оролцож буй ажилтан бүр дагаж мөрдөх бөгөөд үүний үр дүнд бид бодит үнэнийг баримтаар нотлон, тэнцвэртэй, хараат бус, хариуцлагатай мэдээллийн эх сурвалж байж чадна.

## 2.ҮНЭТ ЗҮЙЛС

2.1. Итгэл

Итгэл бол манай Редакцын тулгуур үндэс суурь байна. Бид хараат бус, аль нэг талыг баримталдаггүй тэнцвэртэй, чин шударга байна. Мэдээллийн үнэн зөв байдал, тэнцвэртэй, хараат бус байх стандартыг дээд зэргээр хангаж ажиллах бөгөөд ингэснээр үзэгч, уншигчдыг төөрөгдүүлэхээс сэргийлж ажиллана.

2.2. Мэдээллийн үнэн бодит байдал

Болсон үйл явдлын талаарх бодит үнэнийг эрэлхийлэх бөгөөд бүх нийтлэл, нэвтрүүлэг, мэдээлэлдээ үнэн бодит байдлыг хангаж ажиллана. Бодит үнэн гэдэгт үйл явдлыг зөвхөн дурдах төдийгүй, холбогдох олон бодит баримт, мэдээллийг харьцуулж, бодит үнэнийг мэдээлэхийг ойлгоно. Бидний бэлтгэж байгаа нэвтрүүлэг, нийтлэл, мэдээлэл (пост) бүр найдвартай эх сурвалж бүхий, нотлох баримтад тулгуурласан, баримтыг нягталж баталгаажуулсан, товч тодорхой, мэргэжлийн ур чадвар гарган бэлтгэсэн байна. Бид баталгаажуулаагүй, дахин нягтлаагүй мэдээллээ олон нийтэд түгээх, ор үндэслэлгүй тайлбар, таамаглал дэвшүүлэхээс зайлсхийж ажиллана.

Тухайн үйл явдлын бодит үнэнийг баримтад тулгуурлан, бүрэн дүүрэн хүргэхийг зорих бөгөөд үзэгч, уншигчдын өмнөөс санал, дүгнэлт дэвшүүлэхгүй байх бөгөөд үзэгч, уншигчдад үнэлж цэгнэх боломж үлдээхийг эрмэлзэнэ.

Ингэхдээ:

- Аль болох анхдагч эх сурвалж ашиглах
- Баримт сэлтийг шалгах, харьцуулан жиших
- Тоон мэдээлэл, бичлэгийн эх сурвалж, бодит байдлыг шалгах

- Талуудын байр суурь, үндэслэлийг нягтлах
- Шуурхай байдлыг чухалчлахын зэрэгцээ найдвартай үнэн зөв мэдээлэл эсэхийг чанд нягтлах
- Батлагдах боломжгүй, нотлогдоогүй баримтыг ил тодоор дурдан мэдээлэх, нийтлэх
- Баримт мэдээллийг гуйвуулахаас зайлсхийх, олон нийтийг төөрөгдүүлэхээс сэргийлэх
- Интернет болон олон нийтийн сүлжээ эх сурвалжийг /Facebook, Youtube, Twitter, Instagram, Blog болон бусад сайтууд/ маш нарийвчлан шалгах, мэдээллийг өөр эх сурвалжаар давхар баталгаажуулах
- Шинжээчийн дүгнэлт, ярилцлагыг гаргахдаа тэдний тухайн асуудлаарх мэргэжлийн ур чадварыг нотолсон танилцуулга хийх
- Алдаатай мэдээлэл гаргасан тохиолдолд залруулга заавал хийж байх.

2.3. Тэнцвэртэй байх

Бүхий л мэдээлэл, нийтлэлийн үйл явцад аливаа нэг зүйлийг дөвийлгөхгүй, аль нэг талыг баримтлахгүйгээр, үзэл бодлын олон ургальч байдлыг зохих хэмжээнд хадгалан, аль нэг талын байр суурь, үзэл бодлыг орхигдуулахгүй байх хэрэгтэй. Аливаа баримт, нотолгоог шалгахдаа нээлттэй, шударга зарчмыг баримтална. Энэ нь ялгаатай байр суурийг тэнцвэртэйгээр харуулах боломж боловч зарим бүлэг зарчмын асуудлаар, Редакц нь ардчиллын үнэт зүйлс, зарчим, хэвлэлийн эрх чөлөө, хүний болон иргэний үндсэн эрхийг тууштай хамгаалах байр суурийг баримтална.

Хөндөгдөж буй сэдвийн талаарх ялгаатай байр суурь, харилцан үгүйсгэсэн үзэл бодлыг ижил түвшинд тусгасан байна. Тодорхой байр суурийг илэрхийлэх зочин урихдаа мөн тэнцвэртэй байх зарчмыг баримталж, ялгаатай байр суурийг хамгаалах зочныг мөн адил оролцох боломжоор хангах ёстой.

Тэнцвэртэй байлгах үүднээс үзэл бодол, байр суурийг тусгахдаа асуудлын онцлогоос нь хамааруулж, зарим тохиолдолд ижил хэмжээнд бус, ач холбогдлоор нь тэнцвэртэй байлгаж болно. Жишээлбэл, цөөнх хүрээнд дэмжигддэг байр суурийг нийгэмд давамгайлагч байр суурь болгон харуулах нь бодит байдлыг гажуудуулсан хэрэг болно.

Нийгэмд хүлээн зөвшөөрөгдсөн гэж тооцогддог асуудлыг мэдээлэхдээ түүнийг ойлгомжтой гэх хэдий ч шүүмжлэх, үндэслэл хайх шаардлагагүй ч хөндлөнгийн байр сууринаас тайлбарлах шаардлага байдаг.

Сэтгүүлч, хөтлөгч, тайлбарлагч нар нь олон нийтийн санаа бодолд нөлөө үзүүлэх бололцоотой байдаг учраас аливаа нийтлэл, мэдээллийг дамжуулах хүргэхдээ хувийн санал, үзэл бодол, байр суурийг илэрхийлэхээс татгалзах үүрэгтэй.

Маргаантай асуудлын талаар хувь хүний ярилцлага, нэвтрүүлэг бэлтгэхдээ дараах зүйлсийг харгалзана. Үүнд:

- Баримт мэдээллийн үнэн зөв байдлыг байнга анхаарах
- Ялгаатай үзэл бодол, байр суурийг тэнцүү байдлаар харуулах, Аль аль талд хариулт өгөх боломж олгох
- Тухайн нэвтрүүлгийн ялгаатай үзэл бодлыг тэнцвэртэй хэмжээгээр тусгах зэрэг болно.

2.4. Хараат бус байдал

Редакц нь нийтлэлийн үнэн бодит байдалд сөргөөр нөлөөлөх аливаа ашиг сонирхол, оролдлогоос хараат бус байна.

2.5. Нийтийн эрх ашигт үйлчлэх

Үзэгч, уншигчдад үнэ цэн бүхий  мэдээ мэдээллийг хурдан шуурхай, үнэнч шударгаар хүргэхийг зорино. Үйл явдлын талаарх бодит үнэнийг олохын тулд хүчин чармайлтаа гаргах бөгөөд тухайн асуудлын талаар бүрэн мэдээлэлтэй болсны дараа мэдээлж нийтлэх юм. Редакц нь хамтран ажилладаг зөвлөх, экспертүүдийн дүн шинжилгээнд тулгуурлах бөгөөд олон нийтийн эрх ашгийг төлөөлөх төрийн албан хаагчид, мэргэжилтнүүдээс асуулт асууж, зарим тохиолдолд олон нийтийн хэлэлцүүлэг өрнүүлж болно.

2.6. Шударга байх

Редакцаас гаргах нэвтрүүлэг, мэдээлэл нь нээлттэй, шударга, ил тод байна. Оролцогч, үзэгч, уншигчдад үргэлж хүндэтгэлтэй хандана.

2.7. Хувийн нууцАливаа үйл явдалд хамаарал бүхий үзэгч, уншигч, оролцогч бүрийн хувийн нууцад хүндэтгэлтэй хандаж, мэдээлэл цуглуулахдаа хангалттай үндэслэл, шалтгаангүйгээр хувийн нууцад халдахгүй. Хувийн зан байдал, мэдээлэл өгсөн байдал, захидал харилцаа, харилцан яриа зэрэгт хувийн нууцад хамаарах мэдээллийг нийтийн эрх ашгийн хангалттай үндэслэл шалтгаан биш гэж үзвэл олон нийтэд мэдээлэхгүй байх зарчмыг баримтална. Нийтийн эрх ашгийн үндэслэл гэдэгт нэгдсэн тодорхойлолт байхгүй боловч нийтийн ашиг сонирхлыг хөндөж буй асуудлыг хамааруулж ойлгоно. Тухайлбал,

- Гэмт хэргийг илчлэх, мэдээлэх,
- Авлига, шударга бус байдлыг илчлэх,
- Нийгмийн эсрэг аливаа үйлдэл, үйл ажиллагааг илрүүлэх,
- Хүн ардын эрүүл мэнд, үндэсний аюулгүй байдлыг хамгаалах шаардлага,
- Тодорхой байгууллага, хувь хүний бусдыг төөрөгдүүлэхүйц үйл ажиллагааг илчлэх

- Нийтийн эрх ашгийг хөндсөн чухал асуудлын талаар шийдвэр гаргахад чухал нөлөөтэй мэдээлэл өгөх

- Үзэл бодлоо чөлөөтэй илэрхийлэх гэх зэрэг болно.

2.8. Насан хүрээгүй иргэд /Хүүхэд/

Манай нэвтрүүлэг, мэдээллийн агуулгад орж буй насанд хүрээгүй иргэдийн эрх тухайн нэвтрүүлэг мэдээллээс болж зөрчигдөхөөс урьдчилан сэргийлнэ. Хүүхдийн үг хэлэх, оролцох эрхийг хүндэтгэхийн зэрэгцээ, тухайн нэвтрүүлэг, мэдээлэл тэдний бие болон сэтгэл санаа, нэр төрд сөрөг үр дагавар бий болгохоос хамгаална. Ихэнх тохиолдолд тэдний эцэг эх, асран хамгаалагч зөвшөөрсний дагуу нийтэд мэдээлэх, нийтлэх шаардлага гардгийг санах учиртай.

2.9. Ил тод байдал

Цахим болон дүрс бичлэгээр нийтийн хүртээл болгож буй мэдээллийн эх үүсвэр, зорилго нь ил тод байна. Зохимжтой бол тухайн мэдээллийг хэн бэлтгэснийг тодорхойлж, архив болон өнгөрсөн үйл явдлын дүрс бичлэг, фотог ашиглаж байгаа бол эх сурвалж, үйл явдлын болсон он, сар, өдрийг шаардлагатай лого, тэмдгийг нэмэх замаар зөвхөн хэрэглэгч ашиглах эсэхээ тодорхойлоход тусална.

2.10. Хариуцлага

Бид үзэгч, уншигчдынхаа өмнө хариуцлага хүлээх бөгөөд тэдэнд нээлттэй хандана. Бидний зүгээс гаргасан аливаа алдааг бид хүлээн зөвшөөрч залруулах бөгөөд эдгээр алдаанаасаа байнга суралцах болно.

2.11 Нэвтрүүлэг, мэдээллээс үүсэх эдийн болон эдийн бус хохирол, сөрөг нөлөөг бууруулах

Хүчирхийлэл, садар самуун, харгис хэрцгий үйлдэл, үйл ажиллагаа, ёс бус зүйлийг бүрэн дүрсээр үзүүлэх, амиа хорлох үйлдэл болон бусад буруу үлгэр жишээ болох зүйлийг дамжуулахаас зайлсхийнэ. Үзэгч, уншигчдын оюун санаанд сөрөг нөлөөлөл үзүүлэх аливаа санаатай болон санаандгүй үйлдэл, үйл ажиллагаанаас татгалзана. Мөн бусдын нэр төрийг гутаах, доромжлох үйлдэл гаргах, мансууруулах, донтуулах бодис, согтууруулах ундаа, утаат тамхины хэрэглээг сурталчилсан, дам сурталдаж мэдэх мэдээлэл гаргахаас эрс татгалзана.

## 3. НИЙТЛЭЛИЙН СТАНДАРТЫГ ХЭРЭГЛЭХ НЬ

3.1. Тус стандартыг Редакцын хэвлэн нийтлэх үйл ажиллагаанд оролцогч бүх ажилтнууд мөрдлөг болгож ажиллана. Тус стандарт удирдамж нь Редакцын албан хаагчдад тулгарсан тодорхой асуудлуудыг шийдвэрлэх, үнэт зүйлүүдийг бий болгоход чиглэгдсэн болно.

3.2. АНХААРАХ ЗҮЙЛ**:** Тухайн нөхцөл байдалд тохиромжтой байсан шийдэл өөр нөхцөл байдалд тохиромжгүй байх тохиолдол бий. Энэхүү стандарт

удирдамж нь хөдөлшгүй бичиг баримт биш бөгөөд тусгагдаагүй асуудал гарч ирэх бүрт шинэчлэгдэж байх болно.

3.3. НЭМЭЛТ ЖУРАМ**:** Тус баримт бичгээс гадна Редакцын ажилтнууд Хэвлэлийн эрх чөлөөний тухай хууль, Өргөн нэвтрүүлгийн тухай хууль, Авлигатай тэмцэх тухай хууль, Хэвлэл мэдээллийн хэрэгсэлтэй холбоотой бусад хууль тогтоомж, Хэвлэлийн мэдээллийн зөвлөлийн ёс зүйн код, “Медиа групп”-ын нийтлэлийн бодлого болон Байгууллагын дотоод журам, тус компанийн удирдлагаас баталсан бусад журмыг дагаж мөрдөнө.

## 4. НИЙТЛЭЛИЙН ХАРИУЦЛАГА

4.1. Редакцын нийтлэлийн бодлого, үйл ажиллагааг тухайн мэдээлэл, нэвтрүүлгийг бэлтгэхэд оролцож буй хамаарал бүхий ажилтнууд тухайлбал сэтгүүлч, сурвалжлагч, оператор, хөтлөгч, нэвтрүүлэгч, редактор, дүрс, дууны найруулагч, инженер, продюссер, ахлах редактор, газрын захирал, гүйцэтгэх захирал хяналтын зохих шат бүртээ хариуцаж гүйцэтгэнэ.

4.2. Мэдээ, мэдээлэл бэлтгэж буй бүх ажилтнууд энэхүү стандарттай сайн танилцаж, чиглэл болгон мөрдөж ажиллана.

4.3. Онцгой тохиолдолд тодорхой асуудлаар хөндлөнгийн 2-оос доошгүй мэргэжлийн шинжээчийн санал дүгнэлтийг авч болно. Шаардлагатай тохиолдолд хуульчаас зөвлөгөө авна.

## 5. АШИГ СОНИРХЛЫН ЗӨРЧИЛ

5.1. Мэдээлэл, нэвтрүүлэг бэлтгэх явцад гадны нөлөөнд автах нь Редакцын тэнцвэртэй, хараат бусаар бодит үнэнийг мэдээлдэг гэсэн нэр төрд сөргөөр нөлөөлнө. Ажилтан бүр ийм нөхцөл байдалд орохгүйн тулд үйлдэл бүртээ анхаарал болгоомжтой хандах ёстой.

5.2. Редакцын ажилтан бүр ашиг сонирхлын зөрчил үүсгэж болзошгүй нөхцөл байдлын тухай албаны даргад мэдэгдсэн байх ёстой. Үүнд дараах зүйлсийг хамруулах бөгөөд үүгээр хязгаарлагдахгүй юм.

- Өөрийн болон гэр бүлийн гишүүдийн өмчилж буй компани
- Улс төрийн нам, төрийн байгууллагад алба хааж буй гэр бүлийн гишүүн
- Банкны болон бусад санхүүгийн байгууллагаас авсан зээл
- Ажлын бус цагаар бусад газар гүйцэтгэж буй ажил үйлчилгээ тухайлбал цагийн багш, зөвлөх гэх мэт
- Зөрчилд орж болзошгүй нөхцөл байдал үүсэх үед тухай бүрт нь мэдэгдэх үүрэгтэй.

5.3. Редакцын үндсэн ажилтнууд компанийн удирдлага зөвшөөрснөөс бусад тохиолдолд ижил төсөөтэй үйл ажиллагаа явуулдаг байгууллагад зэрэг ажиллах, зөвлөх хийх, хэвлэл мэдээлэл, олон нийттэй харилцах чиглэлийн

зөвлөгөө, үйлчилгээ үзүүлэх, ижил төстэй үйл ажиллагаа явуулахыг хориглоно.

5.4. Редакцын үндсэн ажилтнууд өөрийн ажил үүргээ гүйцэтгэснийхээ төлөө хөндлөнгийн этгээдээс тухайлбал захиалагч, нэвтрүүлэг, мэдээлэлд оролцогч тал, үзэгч, уншигч зэргээс урамшуулал, одон медаль шагнал авах, давуу тал, эрх ямба эдлэхийг хориглоно. Хэрэв ажлын шаардлагаар ийм нөхцөл байдал зайлшгүй бий болох тохиолдолд удирдлагаас урьдчилан зөвшөөрөл авах бөгөөд холбогдох журам, дүрэмд тусгасан байдлаар шийдвэрлэнэ.

5.5. Редакцын үндсэн ажилтнууд өөрийн үндсэн ажлаа хийснийхээ төлөө хөндлөнгийн этгээдээс бага хэмжээний гарын бэлэг авахыг зөвшөөрч болно. Үүнд үзвэр үйлчилгээний тасалбар, хүлээн авалтын урилга, бэлэг дурсгалын зүйл байж болох бөгөөд нийт үнэлгээ нь 300.000 төгрөгөөс ихгүй байна. Хэрэв энэхүү үнэлгээнээс өндөр байх тохиолдолд бэлгийг буцаах шаардлагатай. Энэхүү заалт нь хамт олонд олгосон шагнал урамшуулалд хамаарахгүй.

5.6. Редакцын үндсэн ажилтнууд нь нэвтрүүлэг, мэдээлэл бэлтгэх явцад мөн мэдээ, мэдээлэл, нэвтрүүлэг, нийтлэгдсэн хойно ч гэсэн нууцтай холбоотой болон оролцогчийн зөвшөөрөөгүй мэдээлэл, өөрийн тэмдэглэл, захидал харилцаа, бусад бичиг баримтыг бусдад шилжүүлэхгүй байх ёстой. Хэрэв эдгээр мэдээллийг бусдад дамжуулах, мэдээлэх шаардлага үүсвэл зөвхөн Мэдээ, шуурхай нэвтрүүлгийн газрын захирлын бичгээр өгсөн зөвшөөрлийг үндэслэж хийгдэнэ.

## 6. МЭДЭЭНИЙ СТАНДАРТ удирдамж

6.1. Мэдээ, сурвалжилга өөр өөрийн онцгой шинжтэй гэдгийг бид хүлээн зөвшөөрдөг бөгөөд аливаа мэдээллийг голлох агуулгаар нь дүгнэх ёстой. Нэг нөхцөл байдалд тохиромжтой байсан шийдэл өөр нөхцөл байдалд тохиромжгүй байх тохиолдол бий. Иймд ойлгомжгүй, эргэлзээтэй зүйл гарвал ахлах редактор, албаны дарга, газрын захиралтай зөвлөнө.

6.2. Өдөр бүрийн мэдээ, сурвалжилгыг сэтгүүлч, гаргагч редактор, албаны дарга, газрын захирлаар хянуулж байна.

6.3. Хэрэв сурвалжилж байгаа үйл явдал буруутгагдсан буюу маргаан дагуулсан бол мэдээ, мэдээлэл бэлтгэсэн сэтгүүлч хувийн зүгээс тайлбар хийх, редакцыг төлөөлж харилцахыг хатуу хориглоно. Энэ тохиолдолд багаар хэлэлцэж тухайлсан гишүүн редакцыг төлөөлж харилцана.

6.4. Мэргэжлийн ур чадвар

Редакцад гэрээгээр болон бусад нөхцөлөөр хамтран ажилладаг сайн дурын зөвлөх, шинжээч байж болно. Хэрэв та нарын мэргэжил шаардсан салбартай холбоотой мэдээ, нийтлэл бэлтгэж байвал эдгээр шинжээч мэргэжилтнүүдийг мэдээллийн эх сурвалж болгон ашиглаж болох юм. Мөн тэдний мэргэшсэн салбартай холбоотой бичсэн мэдээ мэдээлэл, бичлэгээ хянуулж зөвлөгөө авахад танд ашиг тустай.

6.5. Ярилцлага

Яриа өгөхийг зөвшөөрөхөөс өмнө субъект тань яг ямар асуултад хариулах, ярилцлага эфирээр хэрхэн цацагдах тухай асууж тодруулж магадгүй юм. Тиймээс ярилцлага эхлэхээс өмнө тухайн ярилцлагын хэлбэр, ерөнхий агуулга болон сонирхож байгаа хэд хэдэн санаагаа субъектэд ойлгуулж болно. Харин ярилцлагын үеэр асуух ёстой тухайлсан асуултуудыг ярилцлага эхлэхээс өмнө субъектэд мэдэгдэх шаардлагагүй.

Нууцаар авч байгаа ярилцлагын үеэр тухайн хүний нэр болоод албан тушаал, эрдмийн цолыг хэрэглэх шаардлагагүй.

Ярилцлагыг бичиж байх явцад сэтгүүлчийн инээх, хөмсөг зангидах, толгой дохих гэх мэт нүүр царайны илэрхийллүүд олон удаа гарах нь субъектийн хэлж байгаа санааг зөвшөөрч байгаа, эсвэл үл зөвшөөрч байгаа мэтээр ойлгогдох талтайг анхаарна уу.

**Утасны яриа бичиж авах**

Зарим сэтгүүлч, сурвалжлагчид мэдээллийн үнэн зөв байдлыг тодруулах, мөн иш татахын тулд утсаар хийсэн яриаг бичиж авах сонирхолтой байдаг. Хэрэв утасны цаанаас өгч байгаа яриаг бичихийг хүсвэл бичлэг хийхээс өмнө яриа өгөгч субъектээс **заавал** зөвшөөрөл авч, утасны яриаг бичиж авч байгаагаа хэлэх ёстой.

**Алдартай хүмүүсийн хувийн амьдрал**

Нэрээ нууцлахыг хүссэн найдвартай эх сурвалжаас мэдээлэл авахдаа ч маш хянуур, болгоомжтой байх нь зөв.

Ярилцлагын үеэр зочноос хувийн амьдралынх нь талаар асуухдаа ашиглах гадны эх сурвалж/бусад мэдээллийн агентлагаас авсан мэдээлэлдээ маш болгоомжтой хандах хэрэгтэй. Олны анхаарлыг татсан, маргаан дагуулсан ямар ч эх сурвалжийн мэдээлэл Редакцын стандартад нийцэх ёстой бөгөөд хоёрын зэрэг найдвартай эх сурвалжтай байх шаардлагатай.

Олны танил хүмүүсийн хувийн амьдралын талаар сонирхож байгаа асуултынхаа тохиромжтой эсэхэд эргэлзэж байгаа бол ахлах редактор, албаны дарга, газрын захиралтай зөвлөх ёстой.

**Камерын өмнө ярилцлага өгөгчийн мэдээллийг нууцлах**

Камерын өмнө болон онлайн хэлбэрээр ярилцлага өгөгч субъектийн нэрээ нууцлах хүсэлтийг зөвшөөрөх хэд хэдэн шалтгаан байж болно. Тухайлбал, бид тухайн субъектийн амь нас, эрүүл мэнд, ажил эрхлэлтийн байдалд аюул учруулахыг эсвэл түүнийг ичгүүртэй буюу эвгүй байдалд оруулахыг хүсэхгүй. Гэвч ярилцлага өгөгч субъектийн мэдээллийг нууцлахад хуулийн асуудал гарч ирж болзошгүй байдгийг анхаарах хэрэгтэй.

Ярилцлага өгөгч субъектийн мэдээллийг нууцлах хэд хэдэн оновчтой аргачлал байдаг. Ярилцлага өгөгч субъектийн нүүрний хэсгийг бүдгэрүүлэх,

сүүдэрлэх, дуу хоолойны өнгийг нь дижиталчлах зэрэг аргыг ашиглаж хэн гэдгийг нь нууцалж болох ч үүнд баталгаа өгч чадахгүй гэдгийг ойлгуулах хэрэгтэй. Эс тэгвэл зүс царайг нь хангалттай бүдгэрүүлж чадаагүй эсвэл харилцан тохиролцохдоо буруу ойлголцсоны улмаас хуулийн маргаан үүсэж магадгүй юм.

Субъектийн зүсийг хувиргах шалгарсан арга бол дүрсийг нь сүүдэрлэж авах арга бөгөөд ингэснээр яриа өгөгч хүнийг санаандгүй байдлаар таних магадлал эрс буурна.

**Мэдээний бичлэг, текстийг урьдчилан үзүүлэх**

Тухайн үйл явдал телевизийн эфирээр болон онлайн, бусад байдлаар цацагдахаас өмнө Редакц нь түнш бус гуравдагч этгээдэд мэдээний бичлэг буюу текстийг үзүүлж болохгүйг хатуу мөрдөнө. Мөн ярилцлага, өгөгчийн хариу үйлдлийг мэдэх буюу тухайн мэдээнд дүгнэлт өгөх зорилгоор тус мэдээ, сурвалжилгад ашиглагдах ярилцлага болон дүрс бичлэгийн хэсгийг ярилцлага өгөгчид үзүүлж болно. Ингэхдээ тухайн хүний ярилцлага болон дүрс бичлэг үзэж байгаа байдлыг хальсанд буулгаж авах хэрэгтэй.

Мэдээний бичлэгийг гадны этгээдэд урьдчилан үзүүлэх, дундаа ашиглахыг хориглоно. Ерөнхий журмын дагуу Редакцын ажилтнууд эфирээр болон онлайнаар цацагдаагүй материал болон ийм материал байгаа эсэх мэдээллийг гуравдагч этгээдэд өгөх ёсгүй. Хэрэв ийм баримт материалын талаар хүсэлт ирвэл албаны даргад яаралтай мэдэгдэх ёстой.

**Ярилцлагын төлбөр**

Ярилцлага өгөгчийн авчирсан дүрс бичлэг болон гэрэл зураг тухайн үйл явдлыг мэдээлэхэд чухал шаардлагатай бол Редакц төлбөр төлж болно. Гэхдээ тухайн материалын үнэ ач холбогдолтойгоо уялдсан байх ёстой. Үүнтэй холбоотой асуулт байвал байгууллагын удирдлагад хандах шаардлагатай.

**Дүрс бичлэг, аудио бичлэг хуулж өгөх тухай**

Зарим тохиолдолд субъект ярилцлагын аудио, видео бичлэгийг (өөрийн ярьсан хэсэг) авах хүсэлт гаргадаг. Хэрэв субъект тухайн аудио, видео бичлэгийг олон нийтэд түгээх, хэвлэн нийтлэх бус зөвхөн хувийн хэрэгцээнд ашиглах эрхтэй гэдгээ ойлгож байвал бичлэг хуулж авахыг зөвшөөрч болно.

6.6. С

Редакцын сэтгүүлч, сурвалжлагч өөрийн бичсэн мэдээнд хариуцлага хүлээнэ.

Сэтгүүлч, сурвалжлагч нар бусдаас авсан мэдээлэл, дүрс бичлэг болон хянагдаж гарсан эцсийн бүтээгдэхүүний үнэн зөв, шударга, тэнцвэртэй, хариуцлагатай байдалд өөрөө итгэлтэй байх хэрэгтэй.

6.7. Н

Тухайн эх сурвалж өөрийн хүслээр нэрээ нууцалж байж мэдээлэл өгнө гэсэн бол түүний хувийн мэдээллийг нууцлах ёстой юм. Ихэвчлэн эх сурвалж нууцлалын тухай хүсэлтийг өөрөө гаргах ёстой бөгөөд сурвалжлагч үүнийг санал болгох ёсгүй.

**Эх сурвалжийн нууцлалын ангилал:**

Энэ ангилал дотроо хоёр зэрэгтэй.

- 1-р зэрэгт хамаарах эх сурвалжаас ирсэн мэдээллийг хэвлэн нийтэлж болох ч нэрийг нь дурдахгүй байх ёстой. Харин эх сурвалжийн албан тушаалыг зэрэг дэв болон агентлагаар нь ерөнхийлөн бичиж болно. Жишээ нь, “Төрийн өмчийн хорооны ахлах ажилтан”, “Тагнуулын ерөнхий газрын ахлах ажилтан” гэх мэт.

- 2-р зэрэгт хамаарах эх сурвалжийг зөвхөн ажил мэргэжлээр нь нэрлэж болно. “Засгийн газрын ажилтан”, “Хууль сахиулах албаны удирдах ажилтан” гэх зэргээр нэрлэх бөгөөд энд эх сурвалжийн агентлагийг дурьдах ёсгүй. Дан ганц агентлагийн нэрийг мэдэж байхад мэдээлэл өгсөн эх сурвалжийг олж мэдэх тохиолдол гардаг учраас ямар ч тохиолдолд субьект эдгээр ангиллын онцлогийг мэдэж байх ёстой. Мөн албан ёсоор зөвшөөрсөн байх ёстой юм.

- **“Халхавчны гүнд”:** Энэ төрлийн эх сурвалжаас ирсэн мэдээллийг та хэвлэн нийтэлж болно. Гэхдээ эх сурвалжийн нэр болон эх сурвалжийн талаарх ямар ч мэдээлэл ил гарах ёсгүй. Зөвхөн, “эх сурвалжийн хэлснээр”, Редакцад нэрээ нууцлан мэдээлэл өгсөн эх сурвалжийн хэлснээр” гэх зэрэг ерөнхий нэрээр эх сурвалжийг нэрлэж болно. Эх сурвалж хэн бэ? гэдгийг хэн ч таамаглаж мэдэхгүй байх ёстой. Нэмж хэлэхэд, энэ ангиллын эх сурвалжтай нууцын гэрээ байгуулахыг хичээ. Энэ ангилалд багтах эх сурвалжийг ховор тохиолдолд ашиглах хэрэгтэй.

**Нэргүй эх сурвалж хэд байх вэ?**

Редакц нь маргаан дагуулсан буюу хэт эмзэг сэдвээр бие даасан, найдвартай дор хаяж **ХОЁР** эх сурвалж байлгах бодлогыг баримтална. Эдгээр эх сурвалжууд нь нэг нэгнээсээ эсвэл ижил эх сурвалжаас мэдээлэл авсан байж болохгүй.

Газрын захирал эсвэл сурвалжлагч эх сурвалжийн мэдээллийн үнэн зөв байдлыг дараах асуултуудын дагуу шалгах хэрэгтэй:

- Тухайн эх сурвалжийн өмнө өгсөн мэдээлэл үнэн зөв байсан уу?

- Эх сурвалж тухайн үйл явдлын үнэн зөвийг батлах гэрч ба нотлох баримт болох уу?

- Эх сурвалж албан тушаалаараа дамжуулан мэдээлэл авсан уу?

- Эх сурвалжийн гаргасан үндэслэл оновчтой эсэх?
- Тухайн мэдээлэл бодит үнэнтэй нийцэж байгаа эсэх?
- Эх сурвалж тогтвортой, өөрийгөө хянаж чадаж байгаа эсэх?

Мэдээллийг шалгах явцдаа эх сурвалж тань тухайн мэдээллийг өөрийн мэдлэг мэдээллийн хүрээнд олж авсан байна уу, эсвэл танаас болон бусад этгээдээс сонссон мэдээллээ ашиглаж байна уу гэдгийг олж тогтоох хэрэгтэй.

6.8 Эрэн сурвалжлах ба бүрэн хэмжээний/дэлгэрэнгүй мэдээ

Эрэн сурвалжлах мэдээ, нэвтрүүлгийг удирдлагын багаараа урьдчилан шалгах хэрэгтэй.

**Эрэн сурвалжлах ба дэлгэрэнгүй мэдээний үйл явц**

Газрын захирал маргаан дагуулсан, ноцтой асуултуудыг гаргаж ирсэн эрэн сурвалжлах мэдээ материал болон хөтөлбөрүүдийг нягтлан үзэж, эфирээр цацах эрх олгоно.

Газрын захирал нь мэдээний эх бичвэр болон хянан засварлагдсан бичлэгийг шалгах болно. Эрэн сурвалжлах мэдээний хувьд анхдагч эх болон үндсэн баримт материал, шүүмжилсэн баримт бичиг, гол гол ярилцлагын бичлэгүүдийг хамтатган үзэх шаардлагатай. Зураг авалт, эвлүүлэг ба бүрэн хэмжээний материалыг эфирт цацагдахаас хамгийн багадаа 3 өдрийн өмнө тус тусад нь шалгуулах шаардлагатай. Хэрэв өөрчлөлт орвол эцсийн шалгалт хийх хугацаа үлдэхээр тооцно.

Эрэн сурвалжлах мэдээний промо ба хэвлэлийнхэнд зориулсан мэдэгдэл бэлэн байх ёстой боловч эцэслэн батлаагүй тохиолдолд эфирээр болон цахим хаягаар цацагдахгүй.

**Өөрийгөө худлаа танилцуулах**

Мэдээ цуглуулах үедээ сурвалжлагч өөрийн тухай худал мэдээлэл өгөхөөс үргэлж зайлсхийх ёстой. Гэхдээ үйл явдлын ач холбогдлоос шалтгаалан таны эрүүл мэнд болон амь насанд заналхийлсэн зарим онцгой тохиолдолд өөрийгөө худал танилцуулах тохиолдол байдаг.

**Нууц камер ба микрофон**

Зөв ашигласан тохиолдолд нууц камер ба микрофон нь эрэн сурвалжлах сэтгүүл зүйн салбарт чухал багаж хэрэгсэл болдог. Энэ төрлийн мэдээ, сурвалжилгын амин сүнс нь үнэн бодит байдал учраас нууц камер, микрофон нь тухайн үйл явдлын баримт нотолгоог гаргаж, мэдээллийн ач холбогдлыг нэмж байдаг. Мэдээ цуглуулах үеэр нууц камер, микрофон

болон эдгээртэй төстэй нууц техник ашиглах бүх төлөвлөгөөг газрын захиралд танилцуулж зөвшөөрөл авах ёстой.

- Нууц камер, микрофон ашиглахаас өмнө ярилцлага, дүрс бичлэг авах, мэдээлэл олж авахын тулд бусад аргыг хэрэглэсэн байх ёстой.
- Нууц камер, микрофоныг тусгай зураг авалт хийх үед л ашиглана.
- Нууц камер ба микрофоны тусламжтай олж авсан мэдээлэл, баримт нь нийгэмд болон олон нийтийн ашиг сонирхолд чухал ач холбогдол үзүүлэх үйл явдалд ашиглагдах ёстой.
- Нууц камер, микрофон ашиглах явдал нь хууль бус үйлдэл буюу зөрчилд тооцогдох магадлал өндөр байдаг. Гэхдээ хууль ёсны гэж тооцогддог ч зөв бус үйлдлүүд асар олон байдгийг санах хэрэгтэй. Өдөр өнжүүлэх бүлэгт хамрагдаж чадалгүй гэртээ өдрийг өнгөрүүлдэг хүүхэд, эсвэл эмнэлгийн ажилтнуудын үл тоомсорлосон, хайхрамжгүй байдлын улмаас зовж шаналж буй өвчтөнүүд зэрэг нөхцөл байдлууд нь ямар нэг хуулийг зөрчөөгүй байж магадгүй юм. Гэвч эдгээр тохиолдол нь нууц камер ба микрофоны хэрэглээг зөвтгөх хангалттай шалтгаан болж чадна, учир нь үүний цаана нийтийн эрх ашиг илүү жин дарна. Дахин анхааруулахад, эдгээр нууц төхөөрөмжүүдийг ашиглах санаагаа газрын захиралд урьдчилан танилцуулж зөвшөөрөл авсан байх шаардлагатай.
- Үйл явдлын гол хэсэг биш бол бага насны хүүхдүүд, оюуны хомсдолтой хүмүүсийн дүрс бичлэг, аудио бичлэгийг нууц камераар хийхээс зайлсхийх хэрэгтэй.

**Стандарт бус хэрэгслүүд**

Камер, мэргэжлийн микрофон хоёр нь нуугдах ёстой хэрэгсэл биш юм. Редакцын албан хаагчид гар утасны камер буюу стандарт бус камер ашиглах нь хүмүүст тухайн албан хаагчийг сэтгүүлч биш гэсэн ойлголтыг төрүүлэх эрсдэлтэй. Гэхдээ энэ нь Редакцын стандартаас харвал нууц камертай ижил гэсэн үг юм. Ийм төрлийн хэрэгсэл ашиглах тохиолдолд энэхүү стандартын “нууц камер ба микрофон” гэсэн заалтыг мөрдөнө.

**Зохиогч болон зохиогчийн эрхийг эзэмшигчээс өөр эх сурвалжаас авсан мэдээллийн эх хувь болон хуулбар**

Тухайн оюуны өмчийг эзэмшдэггүй эх сурвалжаас шуугиан тарьсан баримт мэдээ, дүрс бичлэг, гэрэл зураг зэрэг материалуудыг санал болгох тохиолдол байдаг. Ийм баримт материалыг хүлээн авах нь нэлээд төвөгтэй хуулийн асуудал үүсгэж магадгүй юм. Жишээлбэл, тухайн этгээд эдгээр материалыг зөв аргаар олж авсан эсэх, тухайн материал нь үнэн бодитой

эсэх нь эргэлзээтэй байдаг. Хэрэв танд хэн нэгэн ийм төрлийн бичиг баримтыг санал болгосон бол бичиг баримтыг хүлээж авч, хэвлэн нийтлэхээс өмнө газрын захиралтай зөвлөлдөнө. Хэрэв тухайн баримт танд ирсэн, эсвэл ийм баримт байна гэсэн мэдээлэл авсан бол энэ мэдээллээ и-мэйлээр болон цаасаар илгээхээс татгалзаарай.

**Интернетэд тавигдсан баримт мэдээг ашиглах нь**

Интернетэд тавигдсан мэдээ баримтыг ашиглах нь хянан засварлах энгийн үйл явц биш бөгөөд хэрхэн ашиглагдсанаасаа хамаарч зарим тохиолдолд зохиогчийн эрх хөндөх, хууль зөрчих, үнэн бодит биш байх зэрэг асуудлуудыг үүсгэж болзошгүй юм. Энэ талаар тухайн хөтөлбөр хариуцсан редактор, албаны дарга, газрын захиралтай зөвлөлдөх шаардлагатай.

**Дахин бүтээх процесс**

Ямар ч дүрс бичлэг байхгүй үед тухайн үйл явдлыг тайлбарлахад дөхөм болгохын тулд үйл явдлыг уран сайхны аргаар дахин дүрслэн харуулах шаардлага гардаг. Энэ бол дахин бүтээх процесс юм. Тухайн үйл явдал бүтээгдсэн буюу дүрслэн харуулна гэдэг нь үзэгчдэд мэдэгдэх ёстой. Титр дээр “**дахин бүтээсэн**” гэдгийг бичиж өгөх хэрэгтэй. Үүнээс гадна дүрс бичлэгийн “дахин бүтээсэн” хэсгийг хар, цагаан, sepia өнгөөр ялгаж үзвэл үзэгч аль хэсэг нь бодит үйл явдал, аль хэсэг нь шинэчлэн найруулсан гэдгийг ялгаж чадна.

**Өөр субъектийн яриаг оруулж ирэх**

Бодит үйл явдлын дүрс бичлэг байхгүй үед тухайн үйл явдлын талаар мэдлэгтэй, юу болсон гэдгийг судалж мэдсэн субъектийн “үзэл бодол”-ын дүрс бичлэгийг орлуулж тавьж болох юм. Гэхдээ энэ арга техник ховор тохиолдолд ашиглагдах ёстой гэдгийг санах хэрэгтэй.

6.9. Ш

Шүүн таслах ажиллагааг дамжуулах нь хуулийн хязгаарлалттай байдаг. Шүүн таслах ажиллагааны талаар мэдээлэхдээ үнэн зөв бөгөөд тодорхой чиглэл баримтлах нь чухал юм. Учир нь шүүх үйл ажиллагаатай холбоотой хуулийн хамгаалалт нь үнэн зөв байдал, агуулга болон эх сурвалжаас шууд хамааралтай байдаг. Тухайн улс буюу шүүх эрх мэдэл хэрэгжих бүс нутгийн эрх зүйн шаардлагад та нийцэж ажиллаж байгаа эсэхээ хуульчаас асууж баталгаажуулах хэрэгтэй.

6.10. Г

**Хууль сахиулагчдыг дагалдаж явах**

Мэдээний багийнхан баривчилгаа болон мөрдөх ажиллагааний үеэр хууль сахиулагчдыг дагалдаж явахдаа холбогдох хууль, эрх зүйн талаар мэдлэгтэй байх хэрэгтэй. Эдгээр нөхцөл байдалд хууль зөрчих, хувийн нууцад халдах зэрэг хуулийн ноцтой асуудлууд үүсэн гарч мэдэх юм. Тиймээс албаны

дарга, газрын захирлын зөвшөөрөлгүй энэ төрлийн мэдээллийг хариуцаж авч болохгүй.

Хууль сахиулагчид бусдын хувийн эзэмшил рүү орж байгаа нь сэтгүүлчид ч орох эрхтэй гэсэн үг биш юм. Сэтгүүлчид эзэмшигч, тухайн үйл ажиллагаа хариуцан ажиллаж байгаа төлөөллийн зөвшөөрөлгүй тухайн эзэмшилд нэвтрэх хэрэггүй.

**Гэмт хэрэгт холбогдсон хүнийг нэрлэх:**

**Хохирогчид**

Редакц нь аливаа төрлийн бэлгийн дарамт, хүчирхийлэлд өртсөн хохирогчдын нэрийг ихэнх тохиолдолд нууцална. Энэ төрлийн гэмт хэрэг хохирогчдын нэр хүндэд үлэмж их хохиролтой хэрэгт тооцогддог учир хохирогч болон гэрчийн нэрийг тухайн хүн өөрөө хүссэн тохиолдолд л илчилж болно. Тухайн хүний тухай дэлгэрэнгүй мэдээлэл цацвал санаандгүй байдлаар хэн гэдэг нь мэдэгдэж болох учраас сэтгүүлч энэ хэрэг дээр маш болгоомжтой ажиллах хэрэгтэй. Харин хулгайлагдсан, алга болсон хүүхдүүдийн тохиолдолд бид тэдний нэр ус таних тэмдгийг яаралтай мэдээлэх ёстой. Учир нь тэд барьцаанд байхдаа хүчирхийлэл болон бусад гэмт хэргийн хохирогч болж магадгүй нөхцөлд байдаг юм. Харин хулгайлагдсан хүүхэд олдсоны дараа хэргийн үйл явдлыг судлах хэрэгтэй бөгөөд хохирогч нэгэнт олдсон бол түүний нэр болон гэрэл зургийг олон нийтэд мэдээлэхээ зогсоох ёстой. Онцгой тохиолдолд хуулийн зөвлөгөө авна.

**Сэжигтнүүд**

Редакц нь гэмт хэрэг үйлдсэн гэж сэжиглэгдэж байгаа ч энэ нь хууль ёсоор тогтоогдоогүй хүний нэрийг илчлэх эсэхээ тухай бүрт нь шийддэг. Учир нь энэ нэршил тухайн этгээдийг илүү сэжигтэй болгож харагдуулдаг бөгөөд цаашид сөрөг үр дагаварт хүргэж болзошгүй юм. Ийм нөхцөл байдалд болон олны анхаарлыг татсан, маргаан дагуулсан бусад хэрэг дээр ажиллахдаа газрын захирал, гүйцэтгэх захиралтай зөвлөлдөх шаардлагатай. Гэмт хэрэгт буруутгагдсан этгээдийн талаар мэдээлэхдээ тухайн этгээдийг гэм буруутай, эсвэл гэм буруугүй гэж ил, далд утгаар ойлгуулахгүй байхын тулд үг хэллэгээ сайтар анхаарч сонгох нь зөв.

**Гэмт хэрэгт буруутгагдаж буй насанд хүрээгүй хүмүүс**

Хэрэв гэмт хэрэгт буруутгагдаж буй этгээд нь насанд хүрээгүй хүн байвал Албаны дарга, хуульчтай зөвшилцөж шийдвэрлэнэ.

6.11. Н

**Насанд хүрээгүй хүнээс яриа, гэрэл зураг авах, дүрс бичлэг хийх**

Насанд хүрээгүй хүнээс ярилцлага авах, гэрэл зураг авах, дүрс бичлэг хийх үед асуудал үүсч магадгүй. Ялангуяа гэмт хэрэг, зөрчил, тааламжгүй, эмзэг

сэдвүүдтэй холбогдож байгаа нөхцөлд мэдээ бэлдэхэд төвөгтэй байдаг. Ийм нөхцөл байдалд тэдний эцэг эх болон насанд хүрсэн асран хамгаалагчаас зөвшөөрөл авах ёстой. Харин тэдний үзсэн киноны сэтгэгдэл, дуртай хоол зэрэг хөнгөн сэдвүүдээр ярилцлага, дүрс бичлэг хийхэд эцэг эх, асран хамгаалагчаас нь заавал зөвшөөрөл авахгүй байж болдог.

Шууд мэдээ дамжуулж байгаа тохиолдолд, тухайн үйл явдлын гэрч буюу үйл явдлын тухай мэдээлэлтэй насанд хүрээгүй хүний аюулгүй байдлыг хангасны дараа, эцэг эх, асран хамгаалагчийн зөвшөөрөлгүйгээр яриа авахыг зөвшөөрдөг. Энэ үед насанд хүрээгүй хүн өөрийн хүслээр ярих сонирхолтой байх ёстой бөгөөд хувийн болон бусад тааламжгүй, эмзэг сэдвээр ярих ёсгүй. Мөн тухайн хэрэгт холбогдох сэжигтний нэрийг илчилж болохгүй. Дагалдах материал нь дээрх шалгууруудыг хангаж байгаа эсэхийг сайтар шалгах ёстой.

Эцэг эх, асран хамгаалагчаас нь зөвшөөрөл аваагүй үед тухайн нөхцөл байдалд маш болгоомжтой ажиллах шаардлагатай. 16 болон түүнээс бага насны хүүхдээс яриа авах тухай төлөвлөгөөгөө нарийн бодож тооцоолсон байх шаардлагатай.

Гэмт хэрэгт холбогдсон эсвэл осолд өртөж гэмтсэн насанд хүрээгүй хүний гэрэл зургийг авах, бичлэг хийх, мэдээ сурвалжилга бэлтгэх үед тухайн хүүхдийн эцэг эх энэ талаар мэдээлэл авсан байх ёстой. Хууль сахиулагчдаас хүүхдийн гэмтэж бэртсэн, эсвэл баривчлагдсан талаар эцэг эхэд нь мэдэгдсэн эсэхийг лавлах хэрэгтэй.

Зарим тохиолдолд сургууль дээр зураг авах, бичлэг хийхдээ тус сургуулийн удирдлагууд эцэг эхчүүдэд “Мэдэгдэл” илгээсэн эсэхийг шалгаарай. “Мэдэгдэл” гэдэг нь сургууль дээр сурвалжлах баг ирж байгаа бөгөөд ярилцлага, дүрс бичлэгт хүүхдүүдийг оролцуулж болох эсэхийг асуусан мэдэгдэл юм. Ийм мэдэгдэл эцэг эхчүүдэд явуулж, зөвшөөрөл авсан тохиолдолд та нэмэлт зөвшөөрөл авах хэрэггүй.

**Насанд хүрээгүй “хэрэгт холбогдогч”-ийг нэрлэх тухай**

Хууль сахиулагчид “хэрэгт холбогдогч” гэж нэрлэж байсан ч хууль хяналтын байгууллагаас тухайн хүүхдийг албан ёсоор яллахаас өмнө бид түүний нэрийг зарлах, дуу хоолой, дүрс бичлэгийг нь цацах зэрэг үйлдэл хийж болохгүй. Хэрэв тухайн тохиолдолд “хэрэгт холбогдогч”-ийн нэрийг илчлэх шаардлагатай гэж үзэж байвал ахлах редактор, газрын захиралтай зөвлөх ёстой.

**Гэмт хэрэгт холбогдсон насанд хүрээгүй хүмүүсийг нэрлэх тухай**

Редакц нь ихэнх тохиолдолд гэмт хэрэгт сэжиглэгдсэн, эсвэл гэмт хэрэгт холбогдож баривчлагдсан насанд хүрээгүй этгээдийн нэрийг илчлэхгүй байх бодлого баримтална. Тухайн насанд хүрээгүй этгээдийн нэрийг илчлэх буюу хэн гэдгийг нь тодорхойлох эсэх талаар шийдвэр гаргахдаа улс бүр насанд

хүрсэн хүний насыг өөр өөрөөр тогтоодог гэдгийг санаж ажиллах хэрэгтэй. Насанд хүрээгүй этгээдийг насанд хүрсэн этгээдтэй ижил шийтгэсэн зарим тохиолдолд нэрийг нь дурдаж болно. Ихэнх тохиолдолд тухайн этгээдийг яллагдах хүртэл нэрийг нь зарлахаа хойшлуулах ёстой. Гэхдээ онцгой тохиолдолд субъектийн нэрийг илчлэх шаардлагатай гэж үзэж байвал газрын захиралтай зөвлөнө.

Дээрх шалтгаанаас гадна насанд хүрээгүй этгээд аллага эсвэл онц ноцтой гэмт хэрэг үйлдсэн тохиолдолд, мөн бусад нөхцөл байдлууд гэмт этгээдийн нэрийг илчлэх явдлыг зөвтгөх хангалттай үндэслэл байвал нэрийг нь зарлаж болдог. Орон нутгийн хэвлэл мэдээллийн хэрэгслүүд насанд хүрээгүй этгээдийн нэр болон хувийн мэдээллийг түрүүлээд цацчих тохиолдол ч гардаг. Тиймээс гэмт хэрэгт сэжиглэгдсэн, эсвэл баривчлагдсан насанд хүрээгүй этгээдийн нэрийг илчлэх эсэхээ шийдэхдээ анхаарал болгоомжтой хандах нь зүйтэй.

**Оюун ухааны чадамж багатай хувь хүмүүс**

Зарим тохиолдолд оюун ухааны чадамж багатай учраас яриа өгөх зөвшөөрөл өгөх эрх зүйн чадамжгүй, гэхдээ ухаан санаа сэргэг, манай ярилцлагад оролцох бүрэн чадвартай мэт санагдах хүн байдаг. Ийм хүнээс ярилцлага авах тохиолдол ховор боловч зохих тайлбартайгаар ярилцлага авч болдог. Энэхүү журам оюун ухааны чадамж муутай хүмүүсээс гадна согтууруулах ундаа, хар тамхинд мансуурсан хүмүүст ижил үйлчилнэ.

**Амиа хорлолт**

Амь насаа хохироосон этгээдийн нэрийг илчлэх эсэх нь нилээд төвөгтэй асуудал юм. Тухайн этгээд бусдын анхаарлыг татах гэсэндээ олон нийтийн газар амь насаа хохироосон уу? Тухайн этгээдийн нэрийг илчилснээр бусад хүмүүс, магадгүй амиа хорлох гэж байгаа хүмүүс ухаарал авах уу? Амиа хорлолтын талаар мэдлэг муутай хүмүүст зөв мэдээлэл өгч чадах уу? Эдгээр асуултад тодорхой хариулт өгөх боломжгүй юм. Амь насаа хохироосон хүмүүс ихэнх тохиолдолд сэтгэл санааны хувьд хүнд байдалд орж, түгшсэн байдаг. Тухайн хүн олны танил хүн биш л бол түүний нэрийг зарлах онцгой шалтаг байхгүй гэж бид үзнэ. Амиа хорлосон нь тодорхой үйл явдалд чухал нөлөөтэй эсвэл дам нөлөөтэй эсэх, тухайн үйл явдалд оролцогчид чухал нөлөө үзүүлж буй эсэх зэргийг сайтар бодож үзэх нь зүйтэй. Амь насаа хохироосон хүний нэрийг илчлэхээс өмнө газрын захиралтай ярилцана.

6.12. Ш

**Шуурхай мэдээний үеэр ирж буй баримт мэдээг дамжуулах**

Шуурхай мэдээний үеэр ахлах ажилтнууд шууд дүрс болон хянаж засварлагдаагүй дүрс бичлэгийг хүлээж авахдаа маш анхаарал болгоомжтой байх хэрэгтэй. Учир нь хэт задгай эсвэл Редакцын стандартыг зөрчсөн материал ирсэн байх магадлалтай юм. Гаргагч редактор шууд дүрс болон

бусад хянагдаагүй дүрс бичлэгийг эфирээр цацах эрхтэй учир мэдээний ач холбогдлыг сайтар үнэлж, тухайн дүрс нь хэр их эрсдэл дагуулж болохыг тооцох ёстой.

**Хуурцагт бичигдсэн баримт мэдээг дамжуулах**

Ахлах редакторт тухайн дүрс бичлэгийн тухай дэлгэрэнгүй тайлбар ирээгүй бол дүрс бичлэгийг ихэнх тохиолдолд шууд цацаж болохгүй. Хэрвээ дэлгэрэнгүй тайлбар байхгүй, хэн ч шалгаж үзээгүй материалыг шууд дамжуулах шаардлага гарвал ахлах редактор, газрын дарга нар зөвлөлдөх ёстой. Мөн энэ тохиолдолд тухайн материалыг “шууд дамжуулж байгаа” буюу хянаж шалгаагүй гэдгийг үзэгчдэд сануулж хэлэх буюу титр дээр бичиж болно. Ихэнх тохиолдолд нэвтрүүлэхээсээ өмнө дор хаяж хагас цагийн хугацаанд эх сурвалж, үнэн бодит байдлыг шалгаж баталгаажуулахыг хичээх хэрэгтэй юм.

**Хамтран ажиллагч байгууллагаас ирүүлсэн дүрсийг шууд дамжуулах**

Салбар байгууллагуудаас шууд дүрс дамжуулж байгаа үед ахлах ажилтнууд аль болох яаралтай зөвлөлдөх ёстой. Мөн салбар байгууллагаас ирүүлж байгаа шууд дүрснүүд Редакцын стандартад хэр нийцэж байна вэ? гэдгийг анхааралтай ажигла. Хэрэв дүрс бичлэгийн хэсэг Редакцын стандартад нийцэхгүй бол эфирт явуулахаас татгалзах хэрэгтэй. Онц шаардлагатай дүрс бичлэг байх юм бол тухайн бичлэгийг ирүүлсэн байгууллагын таних тэмдэг логог эфирт байршуулна.

**Цугларсан хүмүүсийн тоог гаргах**

Цугларсан хүмүүсийн тоог гаргана гэдэг нь маш чухал ажил юм. Тухайн үйл явдлыг зохион байгуулж байгаа групп болон албан ёсны агентлагуудаас янз бүрийн шалтгаанаар жинхэнэ тоог хэт багасгах эсвэл хэт ихээр нэмэх тохиолдол байдаг. Тиймээс тоо баримт нь бие даасан эх сурвалжаас ирсэн үү эсвэл зохион байгуулагчийн зүгээс ирсэн үү гэдгийг нарийн тогтоох шаардлагатай. Тухайн газар ажиллаж байгаа сурвалжлагч буюу продюсерууд “Цугларсан хүмүүс дөрвөн блок зайнд мөр даран зогсож байна” гэх мэтээр үзэгчдэд цугларсан хүмүүсийн тоог тодорхой баримжаатай мэдээлэх нь чухал.

6.13. Барьцаа/Бүслэлтийн нөхцөл байдал, мөрдөлт, эрэн сурвалжлах үйл явц

Аль нэг журмаар бидэнд тулгарч болзошгүй бүх нөхцөл байдлыг тусгаж зохицуулах боломжгүй. Иймэрхүү үйл явдлыг шууд дамжуулах гэсэн хүсэлт ижил төстэй байгууллагуудаас ирж болно. Тиймээс тэднээс ирэх дүрсийг хүлээж авах, дүрсийг шууд дамжуулах эсэхээ шийдэхдээ энэхүү журмыг ашиглаж болно. (6.11 хэсгийн *Шууд дамжуулалт*-ыг харна уу.)

**Барьцааны хүн/ Бүслэлтийн нөхцөл байдал**

Барьцааны хүн/ Бүслэлтийн нөхцөл байдалд тодорхой хариулт өгөх боломжгүй олон төрлийн хүндрэл үүсч болно. Тухайн тохиолдол бүр хоорондоо ялгаатай учир энэ төрлийн нөхцөл байдлыг сурвалжлах үед хэрэгтэй ерөнхий шаардлагыг танилцуулж байна.

Барьцаалагч этгээд бидний дамжуулж байгаа мэдээллийг ямар нэг аргаар үзэх буюу сонсох бүрэн боломжтой. Тиймээс хууль сахиулагчдын явуулж буй үйл ажиллагааг дүрслэн хэлэх буюу үзүүлэх нь барьцаалагч этгээдэд давуу тал олгож, барьцаанд орсон хүнд сөргөөр нөлөөлж магадгүйг байнга анхаарах хэрэгтэй юм. Тиймээс цаг тухайд нь дүрс бичлэгийг хойшлуулах буюу зогсоох ёстой бөгөөд дүрсийг яагаад шууд дамжуулахгүй байгаагаа үзэгчдэд тайлбарлах боломжтой.

Тухайн үйл явдлын нэг хэсэг болохоос зайлсхий. Редакцын ажилтан барьцааны хүн болон барьцаалагч этгээдтэй холбоо тогтоох зэргээр үйл явдалд хөндлөнгөөс оролцох оролдлого **хэрхэвч** хийж болохгүй. Ийм үйлдэл нь барьцааны хүнийг аюулд оруулж, аврах үйл ажиллагаанд саад учруулж магадгүй бөгөөд улмаар эрүүгийн хариуцлага хүлээлгэх үндэслэл болно.

Өөрийгөө барьцаалагч этгээд гэж танилцуулсан этгээд телевизийн редакц руу утасдаж, тодорхой цагт өөрийг нь нэвтрүүлэхийг шаардах тохиолдол ховор боловч гарч болох юм.

Утасдах үеэр ямар арга хэмжээ авах тухай холбогдох байгууллагуудтай ярилцаж чиглэл авах шаардлагатай.

**Редакц руу залгасан барьцаалагч этгээдийн утасны дуудлага**

Анх дуудлага хүлээн авсан хүн дараах зүйлүүдийг хийнэ үү.

**Санамж:** Мэргэжлийн бөгөөд тайван байх хэрэгтэй. Утсаар харилцагчийн ярианд сайтар анхаарч, түүний хэлсэн шаардлагыг нэгд нэгэнгүй тэмдэглэж авна. Мөн утсаар ярьж байхдаа ахлах редактор, газрын захирлаас туслалцаа авах хэрэгтэй гэдгийг утсаар харилцагч этгээдэд тайлбарлах хэрэгтэй.

/Утсаар ярьсан хүний нэр, Анхаарал татсан үг/хэл/аялга, Арын дуу чимээ,Утсаар ярьсан хүний байршлыг асуух, Эргэж залгах дугаарыг авах гэж оролдох, Утсаар яригч этгээдийн тавьсан шаардлага тэмдэглэх авах/

Хэрэв таны утас дуудлага бичих боломжтой бол тухайн этгээдтэй хийсэн яриагаа бичиж авна уу.

Энэ тохиолдолд цагдаагийн байгууллагад цаг алдалгүй мэдэгдэж, хамтран ажиллах шаардлагатай.

Тодорхой мэдээллийг ямар учраас нууцалж байгаагаа үзэгчдэд тайлбарлаж өгөх нь чухал.

**Хууль, хяналтын байгууллагаар эрэн сурвалжлагдаж байгаа этгээдээс ярилцлага авах**

Хуулийн байгууллагаас эрэн сурвалжилж байгаа гэдгийг мэдэж байгаа хувь хүнээс ярилцлага авахын өмнө удирдах ажилтантай зөвлөнө.

**Амиа хорлолт ба бусдын амь насанд заналхийлсэн үйл явдлыг дамжуулах**

Тухайн үйл явдал өрнөж байгаа газарт ажиллаж байгаа Редакцын ажилтан бусад хүн гэмтэх, амь насаа алдаж магадгүй нөхцөл байдал үүсвэл тэдэнд туслах шаардлага гарч ирж болно. Тухайн хувь хүн эсэргүүцлийн хэлбэр болгож өөрийн амь насаа егүүтгэх шийдвэр гаргахад сэтгүүлч түүнийг зогсоох гэсэн үүрэг хүлээхгүй. Ийм нөхцөл байдал үүсэхэд таныг оролцож болно, эсвэл оролцож болохгүй гэсэн журам Редакцад байхгүй. Энэ нь тухайн хувь хүний шийдвэр байх болно.

6.14. Бослого, гамшгийн нөхцөл байдал

Алан хядах үйл ажиллагаа, аливаа бослого тэмцэл, гамшгийн нөхцөл байдлыг сурвалжлах нь хүн барьцаалах/бүслэх/ сэжигтнийг мөрдөх/эрэн сурвалжлах үеийн нөхцөлтэй ижил онцгой сонор сэрэмж шаарддаг.

**Үймээн дэгдээгчид**

Хэвлэл мэдээллийн ажилтнуудыг харсан хүмүүсийн сэтгэл хөөрч, камерийн гэрлүүд тэдний анхаарлыг татаж магадгүй. Тиймээс 1) Иймэрхүү үймээн самууныг сурвалжилж байхдаа асар болгоомжтой байх хэрэгтэй. 2) Боломжтой бол тухайн үйл явдалд нөлөөлж болзошгүй үйлдэл хийхээс зайлсхий.

**Тэсрэх бөмбөг ба бусад аюул, хуурамч түгшүүрийн дохио**

Эрх бүхий байгууллагын зүгээс нүүлгэн шилжүүлэх тушаал өгөөгүй тохиолдолд Редакц нь тэсрэх бөмбөгийн аюул заналхийлж байгаа талаар мэдээлэхгүй. Харин Засгийн газрын байранд сэжигтэй шуудан ирэх/сургуулийн байранд аюул заналхийлж байвал тухайн мэдээллийг цацах тохиолдол гардаг. Эдгээр түгшүүр нь заримдаа хуурамч байдаг учраас тухайн аюул, заналхийллийн талаар мэдээлэх эсэх шийдвэрийг зөвлөлдөж байж гаргах ёстой.

6.15. Ш

Гэмтэж бэртсэн хүмүүсээс болон гэмт хэрэг, осол, байгалийн гамшигт өртөж хохирсон хүмүүсийн гэр бүл, найз нөхдөөс ярилцлага авахдаа маш болгоомжтой хандах ёстой. Энэ төрлийн хүмүүст яриа авах хүсэлт тавихдаа камергүй очих нь зүйд нийцэх нь бий ч яриа авах үедээ төлөв даруу байж,

тэднийг дарамт шахалтанд оруулж болохгүй. Хэрэв тухайн хүн ярихаас татгалзсан тохиолдолд ярилцлагаа зогсооно.

Гэмтэж бэртсэн хүмүүсээс ярилцлага авах гэж оролдох нь тухайн хүний хувийн амьдралд хөндлөнгөөс оролцох, хууль сахиулагчдын хийж буй үйл ажиллагаанд саад учруулах зэргээр хуулинд харшилж болох юм. Тиймээс ийм нөхцөл байдалд онцгой сонор сэрэмжтэй ажиллах шаардлагатай бөгөөд ярилцлага хийгдэхээс өмнө боломжтой бол хуульчтай зөвлөх хэрэгтэй.

6.16. Х

Хохирогчдын ар гэрийнхэнд албан ёсны мэдэгдэл очсон эсэхийг тодруулахаас өмнө Редакц нь гэмтэж бэртсэн, амь насаа алдсан хохирогчдын нэрс, тэдний дүрс бичлэг болон гэрэл зургийг зарлахгүй байх хэрэгтэй. Энэ журамд хамаарахгүй зарим тохиолдолд хохирогчдын мэдээллийг цацах эсэхийг газрын захирал шийдэх ёстой.

6.17. Салбар байгууллага /түншээс ирүүлсэн дүрс бичлэг

- Ихэнх тохиолдолд түнш болон харьяа байгууллагаас ирсэн мэдээний материал дээрх лого, тэмдэг зэргийг бүдгэрүүлж, өөрчилж болохгүй. Харин дахин тоглуулж байгаа бичлэг дээрх титрүүд энэ журамд хамаарахгүй.

- Хэд хэдэн эх сурвалжаас авсан элементүүдийг агуулсан багц мэдээний дундуур салбар байгууллагуудын илгээсэн дүрс бичлэг явах үеэр талархал илэрхийлэх нь зүйтэй. Тухайн дүрс бичлэг нь өндөр ач холбогдолтой буюу онцгой эрхтэй үед бид талархсан утгатай бичлэгийг титрт тод томруунаар оруулж өгч болно.

**Тараасан дүрс бичлэг, цахим мэдээллийн багц, дүрс бичлэг бүхий хэвлэлийн мэдээ**

Редакц нь тухайн мэдээтэй холбоотой өөр ямар ч дүрс бичлэг байхгүй үед шаардлагатай видео танилцуулга, дүрс бичлэг бүхий хэвлэлийн мэдээ, цахим мэдээллийн багцыг ашиглахыг зөвшөөрнө.

**Эх сурвалжаас авсан үнэгүй дүрс бичлэг**

Ихэнхдээ тодорхой томоохон төрийн бус байгууллага болон бизнесийн байгууллагууд өөрсдийн мэдээлэлд өөрсдийн хүссэн дүрс ярилцлагаа оруулахыг хүсэх явдал байдаг. Ийм тохиолдолд илтэд хориглосон эсвэл Редакцын бодлогоор зөвшөөрөхгүйгээс бусад бичлэгийг нэвтрүүлж болно. Ингэхдээ “Хандивын дүрс бичлэг: XYZ компани” гэж нэрийг нь бичиж өгөх ёстой.

**Сонирхогчийн дүрс бичлэг**

Сонирхогчийн илгээсэн дүрс бичлэг ба гэрэл зураг дээр “Сонирхогчийн бичлэг” гэж бичих буюу эх сурвалжийн нэрийг бичсэний дараа цацаж

болно. Ингэхдээ тухайн материалыг өмнө нь шалгаж, бэлэн болгосон байх шаардлагатай. Редакц нь сонирхогчийн зөвшөөрлийг заавал авсны дараа хэвлэн нийтэлнэ.

**Энтертайнмент дүрс бичлэг**

Кино клип, театр жүжгийн хэсэг, дууны клип зэрэг энтертайнмент төрлийн дүрс бичлэгийг ашиглах эрхийн тухай асуудлаар тухайн эх сурвалжтай тохиролцож зөвшөөрөл авч болно.

6.18. Гуравдагч этгээдийн материалд төлбөр төлөх тухай

Дүрс бичлэгээр хангасан гуравдагч этгээдэд Редакц төлбөр төлөх тохиолдол гарч болно. Гуравдагч этгээдийн материалыг хүлээж авах ажлыг газрын захирал, албаны дарга, ахлах редактор хариуцан гэрээ хэлцлийг хийнэ. Хэрэв дүрс бичлэг болон бусад материалыг чухал ач холбогдол бүхий яриа өгөгчөөс худалдаж авсан бол үүнийг мэдээндээ дурдах хэрэгтэй.

Гэхдээ үйл явдлыг мэдээлэхээс өмнө тухайн мэдээллийг боломжийн хэрээр нягталж үзэх нь зүйтэй юм. Ихэвчлэн, бусад мэдээллийн байгууллагаас ирүүлсэн бэлэн мэдээ материалыг эх сурвалжийг нь дурьдаж, дамжуулахыг зөвшөөрдөг боловч юуны өмнө дараах арга хэмжээг авна уу.

1) Үйл явдлын талаар ямар нэг мэдээлэл байгаа эсэхийг тухайн үйл явдлыг сурвалжилсан редакц / сурвалжлагч/ -аас асууж тодруулах

2) Нэг болон хоёрдугаар арга хэмжээг авахаас өмнө зочдыг урихаа азнах ингэхдээ тухайн зочид асуудлын аль талыг дэмжиж байгаа эсэхийг нягтлах

3) Хэрэв бусад мэдээллийн байгууллагуудын мэдээлэл алдаатай гэдгийг мэдвэл Редакц үүнийг мэдээлэх ёстой.

6.19. M

Бид мэдээллийг нуун дарагдуулах, нэвтрүүлэхээс татгалзах үүрэг хүлээгээгүй. Гэвч Засгийн газар болон хувь хүнээс үндэсний ашиг сонирхол, аюулгүй байдал буюу хэт эедрээтэй гэсэн шалтгаанаар тухайн мэдээлэл, дүрс бичлэгийг цацахгүй байх, нуун дарагдуулах хүсэлт ирвэл хүсэлтийг газрын захирал, гүйцэтгэх захиралд нэн даруй хүргүүлнэ үү.

6.20. O

Сурвалжлагч, ахлах редактор, газрын захирал гээд Редакцын бүх ажилтан олон нийтийн аюулгүй байдал, хувь хүний амь нас, эд хөрөнгөд аюул заналхийлж байгаа ямар нэгэн үйл явдлыг олж мэдсэн бөгөөд үүнийгээ бусдад мэдэгдэх боломжтой нөхцөл үүсвэл Гүйцэтгэх захиралд яаралтай мэдэгдэх ёстой. Шаардлагатай гэж үзвэл Цагдаа, Онцгой байдлын газар болон холбогдох хуулийн байгууллагад мэдэгдэх.

6.21. Ц

Цахим хуудас садар самуун явдлыг сурталчилсан эсвэл гэмт хэргийн үйл ажиллагааг дэмжсэн контент агуулаагүй бол цахим хуудасны хаягийг үзүүлж болдог. Өөр бусад цахим хуудасны хаягийг үзүүлэх эсэх шийдвэр нь тухайн тохиолдол бүрт ялгаатай бөгөөд ахлах шатны удирдлагууд шийдвэр гаргана. Хэрэв цахим хуудас зар сурталчилгааны чиглэлээр үйл ажиллагаа явуулдаг бол хаягийг нь үзүүлэхээс зайлсхийдэг. Харин боловсролын болон мэдээллийн чиглэлийн цахим хуудасны хаягийг үзүүлж болно. Тухайн цахим хуудасны хаягийг ашиглаж болох эсэхээ удирдах ажилтанаас лавлах шаардлагатай.

Тодорхой бизнес буюу байгууллагын үйл ажиллагааг сурталчилж байгаа мэт харагдахгүйн тулд цахим хуудсыг аль болох цөөн ашиглах хэрэгтэй. Улс төрийн үйл явдал нь тухайн цахим хуудасны тухай биш л бол цахим хуудасны хаягийг үзүүлэхийг зөвшөөрөхгүй.

Илчлэхгүй байхаар тохиролцсон хүний нэр, мэдээллийг тавьсан цахим хуудасны хаягийг олон нийтэд үзүүлэхгүй. Хувийн болон албан ёсны бичиг баримтыг үзүүлж байх үед түүн дээр бичигдсэн хувийн и-мэйл хаягийг гэрийн хаяг, утасны дугаар болон бусад хувийн мэдээлэлтэй ижил танигдахгүй болтол нь бүдгэрүүлж, халхлах шаардлагатай.

6.22. Редакцын ажилтнууд ба тэдний хамаатнуудыг эфир/онлайнаар цацах тухай

Газрын захирал, ахлах редактор, сурвалжлагчид болон хянагчид “Медиа групп”-ийн албан хаагчдыг ажил үүргээ гүйцэтгээгүй үед нь эфирээр эсвэл онлайнаар цацаж болохгүй. Ихэнх тохиолдолд “Медиа групп”-ийн албан хаагчдын хамаатан садан болон найз нөхдийг мэдээ сурвалжилга бэлтгэхдээ ашиглахгүй байх нь зүгээр. Тэд бидний бэлдэж байгаа үйл явдлыг дүрслэхэд туслах бүрэн төгс субъект байж болох ч тэднийг эфирээр/онлайнаар цацах нь зөрчил үүсгэж магадгүй.

Тухайн журамд хамаарахгүй байх тохиолдол байдаг. Жишээлбэл: хэрвээ хамаатан эсвэл найз нь тухайн үйл явдлын нэг хэсэг болсон тохиолдолд, эсвэл тухайн салбарт шилдэг шинжээч бөгөөд өөрийн хүсэлтээр оролцох гэж байгаа тохиолдолд зөвшөөрнө. Мөн хамаатан болон найз нөхөд нь гол анхаарал татахгүй, үзэгчийн суудалд сууж байвал зөвшөөрч болно.

## 7. МЭДЭЭ ГАРГАХ

7.1. Бодит байдал

Сурвалжлагч, мэдээний нэвтрүүлэгч нар нь бие даасан, үнэн зөв, тэнцвэртэй бөгөөд хариуцлагатай мэдээллээр хангадаг, иргэдийн найдвартай эх сурвалж гэж хүлээн зөвшөөрөгдөх нь Редакцын зорилго юм.

Энэхүү зорилгодоо хүрэхийн тулд Редакцын сурвалжлагч, мэдээний нэвтрүүлэгчид эфир /онлайн/ олон нийтийн мэдээллийн хэрэгсэл дэх бусдын үзэл бодол, үнэлэлт дүгнэлтийг зөвлөсний дараа үзэгчдэд хэлж болох бөгөөд ингэхдээ аль нэг талыг баримтлахгүй байх шаардлагатай.

Эфирт “NTV” телевизийн Мэдээлэл, шуурхай нэвтрүүлгийн газрын нэвтрүүлэгч нар зөвшөөрөл аваагүй тохиолдолд сурвалжлагчаас хувийн үзэл бодлоо илэрхийлэхэд хүргэж болзошгүй асуулт асууж болохгүй.

Мэдээний нэвтрүүлэгч, сурвалжлагч, нэвтрүүлгийн хөтлөгчид дамжуулж байгаа мэдээний үйл явдлын талаар хувийн үзэл бодлоо илэрхийлж болохгүй. Харин спорт, энтертайнмент, загвар/амьдралын хэв маягийн тухай мэдээлэл бэлтгэдэг сурвалжлагч нар үзэл бодлоо илэрхийлэх тал дээр илүү чөлөөтэй байж болно.

7.2. Тэнцвэртэй байдал

Редакцын бодлого, зорилго бол аливаа үйл явдлыг олон талаас нь харуулсан, шударга тэнцвэртэй сурвалжилга явуулах явдал юм.

Маргаантай үйл явдлыг дамжуулахдаа олон талын, өөр хоорондоо ялгаатай байр суурийг бүгдийг гаргаж ирэх үүрэг хүлээх ёстой. Ямарваа нэг үзэл бодлыг дангаар нь хүргэж байгаа үед сурвалжлагч, сэтгүүлчид тухайн хүний үзэл бодлыг дахин лавласан шинжтэй асуултуудыг тавих хэрэгтэй.

З**очин ба мэдээлэл өгөгчийг танилцуулах**

Уригдаж ирсэн зочдын талаар аль болох дэлгэрэнгүй мэдээллийг үзэгч, уншигчдадаа өгнө. Танилцуулга нь хэт ерөнхий байхаас зайлсхийх хэрэгтэй. Улс төрийн сэдвээр уригдаж буй зочны хувьд тухайн хүний улс төрийн чиг баримжааг илэрхийлэхүйц харьяаллыг зааж өгөх, эсвэл бичсэн өгүүллийн гол санааг дурдаж өгөх, улс төрийн байгууллагад хашдаг албан тушаал зэргийг нь зааж өгөх нь зүйтэй.

**Эх сурвалж**

Цуглуулсан мэдээлэл, үзэл бодол, нотлох баримтуудыг мэдээ, нийтлэлдээ бодитоор тусгадаг. Харин эргэлзээтэй, тодорхой бус мэдээ баримт ба үнэлэлт дүгнэлтийг эх сурвалжгүйгээр танилцуулж болохгүй. Тухайн баримт, үнэлэлт дүгнэлтийн эх сурвалжийг үргэлж дурдах шаардлагатай. “Хэний хэлснээр, бичсэнээр, үзэж байгаагаар?” гэдэг асуултын хариу ямар ч баримт мэдээ, үнэлэлт дүгнэлтийн өмнө бичигдэж байх ёстой бөгөөд нэн ялангуяа маргаантай, санал зөрөлдсөн материалын эх сурвалж хэн бэ гэдгийг үзэгчид мэдэхийг хүсдэг.

Бид нууцлалын ангилалд багтаагүй бол эх сурвалжаа аль болох нарийн тодорхой бичих ёстой.“Эх сурвалжийн хэлснээр,” гэдэг ерөнхий нэр томъёо хэрэглэхээс зайлсхийсэн нь дээр. Эх сурвалжийг шууд нэрлэж болохгүй байгаа тохиолдолд, “мөрдөн байцаалтын үйл ажиллагаатай ойр буй эх сурвалж” гэх мэтээр эх сурвалжийг илүү тодорхой бичиж болно. Харин тухайн мэдээний ард “Халхавчны гүнд” ангиллын эх сурвалж байгаа тохиолдолд эх сурвалжийн мэдээллийг нарийвчлан өгч болохгүй.

**Промо, Шторк, график материал**

Эдгээр зүйлс нь Редакцын бусад бүх бичлэгтэй нэгэн адил агуулгын хувьд газрын захирал хянана. Эфирээр цацагдах, нийтлэгдэх промо, шторк нь зөвхөн тухайн үйл явдлын бодит мэдээлэл агуулах ёстой. Зарим үзэгчдэд эвгүй сэтгэгдэл төрүүлж болох хүн амины хэрэг гарсан газар, дайн дажин, байгалийн гамшиг, хохирогчдын нүүр царай зэргийг харуулсан дүрс бичлэг, аудио материалыг нийтлэх эсэхийг шийдвэрлэх гол хүчин зүйл нь тухайн мэдээний ач холбогдол байх ёстой. Редакц нь амиа хорлолт, цаазын ялын гүйцэтгэл болон хэт задгай бусад үйл явдлыг эфирээр гаргахгүй, цахим хуудсанд нийтлэхгүй. Харин тухайн үйл явдал гэнэт буюу санаандгүй болсон тохиолдолд эсвэл хэвлэн нийтлэх өндөр ач холбогдолтой бол дээрх журамд хамааруулахгүйгээр удирдлагын багаар хянан шийдвэрлэж болно.

7.4. Гомдол, залруулга /баримтын алдаа

Хэрвээ танд үзэгчээс утасны дуудлага ирвэл дараах зааврыг дагаж мөрдөнө. Аливаа гомдол болоод алдааг үр дүнгүйгээр шийдвэрлэхээс зайлсхийх хэрэгтэй. Үзэгчээс ирсэн бүхий л гомдлыг ихэд чухалчлан, нухацтай авч үзэх бөгөөд тухайн хандаж буй хүн хэчнээн үндэслэлгүй зүйл ярьж, ёс бус хандаж байсан ч өөдөөс нь эелдэг хандаж дараах зааврыг мөрдөнө:

- Хэрвээ дуудлага, и-мэйл, захидал зэрэг нь хуулийн асуудал эсвэл хор хохирлын тухай бол албан байдлаар захидал илгээхийг хүснэ.
- Сурвалжлагч, ахлах редактор болоод бусад холбогдох хүмүүст гомдол гаргасан хүний өөдөөс маргалгүйгээр асуудлыг тэмдэглэн авч удирдлагуудад уламжлах тухай мэдэгдэнэ
- Таны өгсөн мэдээлэлд шууд хамаарах аман болон бичгэн мэдээ, мэдээллийг буруу зөрүү хүргэсэн тухай бол засаж, залруулах тухай хүсэлтийг нэн даруй газрын захиралд мэдээлнэ.
- Тухайн хүний гаргасан гомдлыг байгууллагын хуульч, газрын захирал, бусад холбогдох албан тушаалтнуудтай зөвшилцөхгүйгээр засаж, залруулах ёсгүй. Гэхдээ гомдол гаргагчийн гаргасан гомдол маргашгүй, жижиг асуудал байвал та түүнд засах болно гэдгээ хэлж болно. Жишээлбэл: Овог, нэр буруу бичих гэх мэт байж болно.
- Гомдол гаргасан дуудлагыг газрын захиралд мэдэгдэх бөгөөд гомдол гаргагчтай ямарваа маргаанд оролцох ёсгүй. Зөвлөлгүйгээр  ямар ч амлалт өгч болохгүй.
    - Чухал баримтын алдаа гарсан гэдэг нь нотлогдвол тухайн мэдээ, мэдээллийг бэлтгэсэн хүмүүс алдааг засаж залруулахад хариуцлага хүлээнэ.
    - Газрын захирал болон удирдлагын баг хэрхэн алдааг засах талаар шийдвэр гаргана.

- 7.5. Дууны эффект, дуу авиаг зөөлрүүлэх

Ямар нэгэн аргаар дууны дугаралтыг өөрчлөхийг зөвшөөрөхгүй. Үүнд: дууны дуугаралтыг нэмэх, машин хөөж байгаа видеог улам сүртэй болгохын тулд шум нэмэх гэх мэт. Видеонд гаднаас шум чимээ нэмж оруулахгүй. Шум чимээ нь яг тухайн бичлэгийн явцад бичигдсэн байх ёстой. Харин зурган мэдээ, график зэрэгт гаднаас хөгжим, шум нэмж оруулж өгөхийг зөвшөөрнө.

7.6. Гэрэл зураг ба дижитал хувиргалт/Өөр бусад эх сурвалжийн гэрэл зураг/

Бусад эх сурвалжийн зургууд нь ихэнх тохиолдолд шууд танигддаг гэдгийг санаарай. Гадаад эх сурвалжаас авсан зургийг сайтар нягтлан шалгаж байх хэрэгтэй.

7.7. Гэрэл зургийг засах

Тухайн гэрэл зургийг мэргэжлийн стандартад нийцүүлэхийн тулд өнгөний хурц тод байдал зэрэг засвар хийхийг зөвшөөрнө. Харин ямар нэгэн аргаар зургийн агуулгыг өөрчлөхийг хориглоно. Тухайн хэмжээ шаардлагад нийцүүлэхийн тулд зургийг кроползж таслахыг зөвшөөрөх боловч зургийн агуулгыг өөрчлөх ёсгүй.

7.8. Лого, тэмдэг батлах, хэрэглэх

Хэрвээ та шинэ хөтөлбөр болон сегментийг эхэлж байгаа бол энэхүү хөтөлбөртөө ямар нэр өгөх талаараа гүйцэтгэх захирал, газрын захирлаар батлуулах шаардлагатай. Таны ашиглахыг хүсэж байгаа нэр томъёо, агуулга, хэлбэр бидний үйл ажиллагаа, стратеги бодлогод тохирохгүй байж болох юм.

## 8. АВИЛГА, СОНИРХЛЫН ЗӨРЧЛИЙН ЭСРЭГ ЗОХИЦУУЛАЛТУУД

Гуравдагч талаас өгсөн ямар нэгэн төлбөр, бэлэг сэлт зэрэгт Авлигын эсрэг хуулийг баримтлах ёстой. Энэ зохицуулалт нь ажилтныг аливаа авлига, хээл хахуулиас ангид байлгахад чиглэгдсэн. Та гуравдагч талтай ажил хэргээр харилцаж холбогдох үед авлигын агуулга бүхий янз бүрийн нөхцөл байдалтай тулгарч мэднэ. Энэ үед та Авлигын эсрэг хууль болоод байгууллагын дотоод журмыг ягштал дагаж мөрдөнө.

8.1. Хахуульд тооцогдох зарим практикууд

Редакцын ажилтнууд дээд албан тушаалтанд ямар нэгэн зорилгоор санал тавьж, амлалт өгч болохгүй. “Дээд албан тушаалтан” гэдэг нь :

- УИХ, ЗГ-ын гишүүд, дээрх аппаратын ажилтнууд болон улс төрийн намын удирдлагууд, алдартай хүмүүс, гадаад дотоодын бизнесийн эрх мэдэлтэн

- ОУ-ын байгууллагын төлөөллүүд зэргийг төлөөлж ойлгож болно.

Редакцын ажилтнууд, гэрээт ажилтан, салбар төлөөллүүд аливаа хээл хахуулийн санал хүлээн авахыг хориглоно.

8.2. Бэлэг

Ихэвчлэн ажилтнаар дамжуулан мэдээ бэлтгүүлэх, ярилцлага авах, зураг авалт хийлгэх, нэвтрүүлэг бэлтгүүлэх, тоног төхөөөрөмж ашиглах гэх мэт ажлыг бүтээхийн тулд бэлэг өгөх замаар хээл хахууль өгөх нь элбэг тохиолддог. Энэ тохиолдолд ажилтан нь энэхүү хүсэлтийг эсэргүүцэж, аль болох боломжоороо хээл хахуульд өртөхгүй байх арга замыг сонгох хэрэгтэй. Редакцын албан хаагчид 300,000 төгрөгөөс доош үнийн дүнтэй бэлгийг хүлээн авч болно.

8.3. Бэлэг сэлт, Дайллага, хүлээн авалт ба Үйлчилгээ

Редакцын ажилтнууд нь мэдээний үнэ цэн, үнэн зөв байдал, шударга байдалд нөлөөлөх ямарваа хандлагыг хүлээн авахаас татгалзах хэрэгтэй. Тодруулбал, эд мөнгө, хөрөнгө оруулалт, мөнгөн бус бэлэг, хоол, унд, тоглолтын тасалбар, тээврийн хэрэгсэл, амралтын эрх, байр сууц болон бусад зүйлс, зар сурталчилгааны материал, үл хөдлөх хөрөнгө эсвэл тоног төхөөрөмж гэх мэт дурдсан зүйлс бүгд орно.

8.4. Гадаад үйл ажиллагаа

Редакцын ажилтан нь байгууллагын удирдах ажилтнуудад мэдэгдэлгүйгээр өөр байгууллага, хувь хүн, иргэн, мэргэжлийн болон буяны байгууллагууд, сан, холбоод гэх мэт байгууллагуудад мэргэжлийн болон сэтгүүл зүйн үйлчилгээ үзүүлж болохгүй.

8.5. Үндсэн ажил үүргээс гадуур олон нийтийн өмнө гарах

Дараах зааврыг бусад хэвлэл мэдээллийн хэрэгслийн зүгээс тавьсан ярилцлагын хүсэлтийг хүлээн авахад дагаж мөрдөнө:

- Редакцын ажилтан нь бусад хэвлэл, мэдээллийн хэрэгсэлд ярилцлага өгөхдөө удирдлагын багтай заавал ярилцаж тохирсон байх ёстой.
- Ямар ч ажилтан нь Редакцын тухай эсвэл өмнөөс нь урьдчилан зөвшөөрөл авалгүйгээр яриа өгөх эрхгүй.
- Гүйцэтгэх захирал зөвшөөрөл өгөөгүй тохиолдолд редакцын ажилтан нь байгууллагыг төлөөлөх эрхгүй.
- Кино болон нэвтрүүлэг, жүжиг, бусад зохиомол хөтөлбөрт оролцуулахаар Редакцын ажилтныг урьсан тохиолдолд удирдлагын багт заавал мэдүүлж, зөвшөөрөл авна.

8.6. Сурталчилгааны зорилгоор олон нийтийн өмнө гарах

Удирдлагын зөвшөөрөлгүй болон хэвлэл мэдээллийн стандарт, журмыг дагаж мөрдөлгүйгээр ямар нэгэн бүтээгдэхүүн, үйлчилгээ, байгууллагыг

сурталчлахын тулд өөрийн нэр, дуу хоолой, зураг, намтар зэргийг ашиглаж болохгүй. Үүнд хувийн дүгнэлт, коммент, блог, твиттер, фэйсбүүк хуудас хөтлөх хүртэл хамаарагдах болно.

Редакцын ажилтнууд интернет, блог, чат, видео шэйр зэрэг онлайн мэдээллийн хэрэгслээр бидний ажил, мэдээ, эсвэл албан хэргийн тухай олон нийтэд мэдээлэх талаар дараах бодлогыг баримтална. *“NTV” телевизийн Мэдээ, шуурхай нэвтрүүлгийн газрын ажилтнууд удирдлагын зөвшөөрөлгүйгээр өөрсдийн мэдээлж байгаа байгууллага хүмүүсийн ажилд хутгалдан оролцож, албан ёсны байр суурийг илэрхийлж болохгүй.*

Хэрэв танд энд ямар нэгэн маргаантай асуудал байгаа бол ахлах болон удирдах албан тушаалтандаа хандах хэрэгтэй.

Хамгийн гол дүрэм нь таны юу хийж байгаа эсвэл “олон нийтэд” юу хэлж байгаагаа сайн анхаарах явдал юм. Мөн онлайн орчинд бичиж, нийтэлж байгаа зүйлдээ нягуур байх ёстой.

8.7. Чат мөн коммент бичих

Энэ нь таны чатад юу бичиж байгаагаас хамаарна. Твиттер, чат зэрэг нь мэдээж олон нийтийн харилцааны талбар. Та энд Редакцаас мэдээлж байгаа ямар нэгэн мэдээллийн талаар тайлбар, байр суурь бичих хэрэггүй. Та хэдий өөрийн нэрээ хэлэхгүй, мэдэгдэхгүй байсан ч гэсэн хэн нэгэн таныг олж илрүүлж болохыг бүү март. Түүнчлэн та мэдээний талаар ярилцаж байгаа бол та өөрийгөө Редакцын нэрээр хүмүүст харагдаж байгаа гэдгийг сана. Түүнчлэн та Редакцад хамаарах асуудлаар коммент бичиж болохгүй. Хэрвээ та Редакцаар мэдээлсэн асуудлаар өөрийн зүгээс олон нийтэд тайлбар хийх гэж байгаа бол төвийг сахисан байр суурьнаас хандах нь зүйтэй. Редакцын ажилтнууд аливаа асуудалд ялгаварлах, эсвэл алагчлах үзэл гаргахгүй байх ёстой. Энэ нь мэдээллийн байгууллагад ажиллах гол хариуцлагын нэг юм.

8.8. Бусад олон нийтийн мэдээллийн хэрэгслийн талаар

Та удаан хугацаанд илэрхийлээгүй явсан улс төрийн үзэл бодол эсвэл маргаантай сэдэвт өөрийн байр суурийг илэрхийлэн энэ тухайгаа бичих боломжтой. Хэрвээ танд ямар нэгэн маргаантай асуудал тулгарвал холбогдох албан тушаалтнуудад хандах хэрэгтэй. Гэр бүл, найз нөхөдтэйгөө мэдээнээс бусад асуудлаар чатлах нь асуудалгүй. Хэрэв танд ямар нэгэн эргэлзээ байгаа бол өөрийн бичсэн зүйлийнхээ талаар зохих албаны хүнээс лавлахад илүүдэхгүй. Мэдээж ажлын байрандаа болсон явдлын талаар олон нийтийн харилцааны хэрэгслээр коммент бичиж болохгүй. Ажилтан нь Редакцад болж байгаа үйл явдлыг гадна бичих ёсгүй.

8.9. Youtube, podcasts эсвэл бусад сайтад дүрс оруулах

Та зөвшөөрөлгүйгээр Редакцын бэлтгэсэн аливаа материалыг хувийн болон бусад сувгуудаар нийтэлж болохгүй. Нийтлэх тохиолдолд Редакцын логотой нийтлэнэ.

8.10. Өөрийн вэбсайт, цахим хуудас

Хэрэв та өөрийн блог, вэбсайт, цахим хуудастай бол энэ тухайгаа удирдлагадаа мэдэгдэх үүрэгтэй бөгөөд үүнийг хэвлэл мэдээллийн стандарт, журмын дагуу хандан авч үзнэ. Нийтлэх тохиолдолд Редакцын логотой нийтлэнэ.

8.11. Бусад вэб сайтад линк постлох, бусад хэвлэл сайтад өгүүлэл, дүрс бичлэг зэргийг нийтлэх

Хэрэв таны вэбсайтад Редакцын бэлтгэсэн мэдээ, мэдээлэл байрлаж байгаа бол үүнийг эх сурвалж, холбоос ашиглан нийтлэхдээ удирдлагадаа мэдээлэх шаардлагатай.

8.12. Илтгэл тавих, яриа өгөх

Редакц нь өөрийн нэрийн өмнөөс яриа өгөх гэх мэт эрхийг ажилтнууддаа олгоно. Байгууллагын ажилтан сургууль, коллеж, болоод бусад байгууллагуудад яриа, илтгэл тавьж болно. Гэхдээ илтгэл тавихынхаа өмнө холбогдох албан тушаалтнуудад сэдэв, агуулгыг товчоор мэдэгдэнэ.

8.13. Улс төрийн үйл ажиллагаа

Редакц нь ажилтнуудынхаа хувь хүний эрхийг хязгаарлахгүй. Гэсэн ч шударга байдал, нэр төрөө хамгаалж, бодлого зарчмаа дагаж мөрдүүлэх үүднээс зарим зүйлийг хязгаарлана. Редакцын ажилтнууд улс төрийн нам, нэр дэвшигчидтэй хамтран ажиллах, кампанит ажилд оролцох нь хориотой. Захиалгаар улс төрийн мэдээ бичих нь Редакцын бие даасан, шударга байдалд эргэлзэхэд хүргэнэ.

## 9. ОЛОН НИЙТИЙН СҮЛЖЭЭНИЙ ОРЧИНД АЖИЛЛАХ ЗОХИЦУУЛАЛТ

Фэйсбүүк, Твиттер, Youtube хуудас нь олон нийтийн сүлжээ ч Редакцын нэр дээр байгаа фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудсыг тус редакцын эфирийн нэг хэсэг гэж үзнэ. Тиймээс энэ нэр дээр байгаа фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудаст мэдээ, мэдээлэл нийтлэхдээ энэхүү стандартад заагдсан хэм хэмжээг дагаж мөрдөнө.

9.1 Хориг

Редакцын нэр дээр байгаа фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудсыг хариуцан ажиллаж байгаа ажилтан нь удирдах ажилтны зөвшөөрөлгүйгээр бичиглэл, гэрэл зураг, дүрс бичлэг оруулахыг хориглоно.

Нэр хаяг, эрхэлдэг ажил алба нь тодорхойгүй админ бүхий фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудаст тавигдсан мэдээ, нийтлэлийг цааш нь түгээх, иш татах, эх сурвалж болгох, эфирт үзүүлэхийг хориглоно. Мөн үнэн эсэх нь нотлогдоогүй тохиолдолд фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудаст тавигдсан ямар ч мэдээ, мэдээлэл, гэрэл зураг, дүрс бичлэгийг

цааш нь түгээх, иш татах, эх сурвалж болгох, эфирт үзүүлэхийг хатуу хориглоно.

Редакцын нэр дээр байгаа фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудсыг хариуцан ажиллаж байгаа ажилтан нь редакцын нэр дээр байгаа фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудаст ямар ч асуудлаар байр суурь илэрхийлэхийг хориглоно. Мөн байр суурь илэрхийлсэн гэж ойлгогдох учраас бусад фэйсбүүк, твиттер, youtube, instagram хуудаст тавигдсан ямар ч нийтлэлд “like” дарахыг хориглоно.

## 10. МЭДЭЭНИЙ ТИТР

“NTV” телевизийн Мэдээ, шуурхай нэвтрүүлгийн газрын хувьд титр нь мэдээлэл дамжуулах, түгээх нэмэлт орон зай болно.

- Сурвалжлагч тухайн мэдээ, үйл явдал, нэвтрүүлгийн гол агуулгыг аль болох цөөн үгэнд багтааж, титр бичихийг мөрдлөг болгоно. Ингэхдээ баримтыг гуйвуулах, хэт дөвийлгөх зэргээс зайлсхийнэ.

- Хаана юу болсон, хэн хэрхэн үйлдэл гаргасан зэрэг нь тодорхойгүй титр бичихээс татгалзана.

Мөн олонд танил болоогүй хүний хэлсэн үгийг титрт ишлэл болгон хэрэглэхээс зайлсхийнэ. Жишээ нь, Обама гэсэн нэрийн дор хэлсэн үгийг нь ишлэл болгон титр бичиж болно.